Wikipedia

# Fiteny somaly

Ny **fiteny somaly** dia fiteny hamito-semitika ao amin'ny fianakaviam-piteny kositika. Olona miisa 16 600 000 any ho any no miteny somaly, indrindra ao amin'ny Tandrok'i Afrika. Amin'ny fiteny somaly izy dia atao hoe اف سومالى / *Af-Soomaali* sady tononina hoe [æf sɔːˈmɑːli]. Fiteny ofisialin'i Somalia ny fiteny somaly miaraka amin'ny fiteny arabo. Manana satam-pitenim-pirenena ny fiteny somaly ao Jibotỳ. Maro ny endrika isam-paritry ny fiteny sômaly, ka ny ankamaroany dia tsy manamora ny fifankahazoam-piteny amin'ny samy mpitany sômaly. Ankoatr'izany dia misy vondrona izay heverina fa isan'ny vahoaka somaly dia miteny na niteny fiteny banto.

---